*ТУРСУНБАЕВА ЗУҲРА*
*тадқиқотчи, ТДШУ*

# Бадиий таржимада миллийликни акс эттириш муаммолари

***Аннотация.*** *Таржима жараёнида туғиладиган энг муҳим қийинчиликлардан бири оригинал асарнинг миллий руҳини бошқа муҳитга кўчиришдир.*

*Миллий хос сўзлар бадиий асарнинг тарихий ва миллий хусусиятини белгилайдиган асосий воситалардан ҳисобланади. Бундай сўзларни таржимада айнан ўзидек талқин қилиш асл нусха миллий хусусиятини ўзга тилда қайта тиклашдек мураккаб муаммонинг энг масъулиятли ва мушкул масалаларидан ҳисобланади.*

*Ушбу мақола миллийликни ифодаловчи реалиялар жумладан, таом номлари ва маиший турмуш тушунчаларини англатувчи сўзлар ҳамда уланинг ҳиндий тилида қандай акс этгани ҳақида. Унда Одил Ёқубовнинг “Улуғбек хазинаси”* उलूग़बेक की धरोहर *ва Пиримқул Қодировнинг “Юлдузли тунлар”* बाबूर *романларининг ҳиндий тилидаги таржимасида миллийликни англатувчи сўзларнинг берилиши ўрганилди. Яна алоҳида эътибор мазкур хос сўзларнинг таржимон томонидан қандай, қай усулларни қўллаган ҳолда таржима қилганига қаратилган ва таҳлилга тортилган. Мақолада кабоб, ош, шўрва, патир, тўқач ва бошқа турли егулик номлари шунингдек, маиший турмуш тушунчаларини англатувчи кўрпача, хонтахта, дастурхон, обрез, қумғон, сандал каби сўзларнинг таржимада қандай акс этгани ҳақида сўз юритилади.*

*Шунингдек мақолада “Улуғбек хазинаси” ва “Юлдузли тунлар” асарларининг ҳиндий тилига таржимасида таржимон кўпроқ қайси сўзлардан таржиманинг қайси усулларидан фойдаланганлиги ҳақида батафсил маълумот берилиб, тарихий асарларда миллий хос сўзлар таржимасида нималарга эътибор бериш кераклиги ҳақида бир қанча олимларнинг фикр ва мулоҳазалари ҳам келтириб ўтилган.*

*Ушбу илмий мақола учун адабий манба сифатида атоқли ўзбек ёзувчиси Одил Ёқубовнинг “Улуғбек хазинаси”* उलूग़बेक की धरोहर *ва Пиримқул Қодировнинг “Юлдузли тунлар”* बाबूर *асарлари ҳамда уларнинг моҳир таржимон Судҳир Кумар Матҳур томонидан ҳинд тилига қилинган таржимаси танлаб олинди ва таҳлил қилинди. Таржима асардаги ютуқ ва камчиликлар батафсил келтириб ўтилди.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *Таржима, ҳиндий тили, транслитерация, аслият, эквивалентлик, экзотизм, миллий колорит, реалия.*

***Аннотация.*** *Одна из важнейших задач в процессе перевода – это передача национального духа оригинального произведения на другом языке.*

*Реалии - одно из основных средств определения исторического и национального характера художественного произведения. Толкование таких слов в переводе - один из самых ответственных и сложных вопросов сложной проблемы, как восстановление первоначального национального характера на другом языке.*

*В данной статье также рассматриваются реалии национальной идентичности, в том числе названия блюд и концепции повседневной жизни, а также то, как эта связь выражается на хинди. В статье исследуется вопросы использования слов, обозначающих национальность, в переводе на хинди произведений Адыла Якубова «Сокровищница Улугбека» и Пиримкула Кадырова «Звездные ночи». Особое внимание уделяется анализу того, как эти слова переводятся переводчиком. В статье рассматриваются вопросы*

*перевода номинаций таких блюд как шашлык, суп, плов, лепешки и других, а также таких понятий как одеяло, скатерть, украшения в повседневной жизни.*

*В статье также подробно описывается, какие слова переводчик чаще всего использовал в переводе на хинди романов «Сокровищница Улугбека» Адыла Якубова и «Звездные ночи» Пиримкула Кадырова и какие методы перевода они использовали. В статье также представлены мнения ряда ученых о том, на что следует обращать внимание при переводе реалий.*

*Литературными источниками для данной научной статьи являются произведения известного узбекского писателя Адыла Якубова «Сокровищница Улугбека» и Пиримкула Кадырова «Звездные ночи» и их перевод на хинди опытным переводчиком Судхиром Кумаром Матуром. Подробно описаны успехи и неудачи переведенных произведений.*

***Опорные слова и выражения:** Перевод, хинди, транслитерация, оригинальность, эквивалентность, экзотика, национальный колорит, реалия.*

***Abstract.** One of the most important challenges in the translation process is to transfer the national spirit of the original work to another environment.*

*National words are one of the main means of determining the historical and national character of a work of art. Interpreting such words in translation is one of the most responsible and difficult issues of such a complex problem as the restoration of the original national character in another language.*

*Our article also deals with the realities of national identity, including the names of food and the concepts of everyday life, and how the link is expressed in Hindi. The article examines the use of words denoting nationality in the Hindi translation of Odil Yakubov's “Treasure of Ulugbek” and Pirimkul Kadyrov's “Starry Nights”. Particular attention is paid to the analysis of how these words are translated by the translator. The article discusses how the names of kebabs, soups, stews, patties, pastries and other similar foods, as well as words such as blankets, tablecloths, trimmings, sandals, sandals, which reflect the concepts of everyday life, are reflected in the translation.*

*The article also details which words the translator used most often in the Hindi translation of Odil Yakubov's "Treasure of Ulugbek" and Pirimkul Kadyrov's "Starry Nights" and what methods of translation he used. The article also contains the views of a number of scholars on what to look for in the translation of national words in historical works.*

*The literary sources for this scientific article are the works of the famous Uzbek writer Odil Yakubov's "The Treasure of Ulugbek" and Pirimqul Kadyrov's "Starry Nights" and their translation into Hindi by a skilled translator Sudhir Kumar Mathur. The successes and failures of the translated work were detailed.*

***Keywords and expressions:** Translation, Hindi, transliteration, originality, equivalence, exoticism, national color, reality.*

**Кириш.** Миллийлик у ёки бу миллатнинг маънавий фаолияти ва моддий ҳаётидаги ўзига хосликдир. Маънавий фаолият кишиларнинг характери, тафаккур тарзи, руҳияти, интилишлари, қилиқлари, юмор хусусиятлари ва бошқаларни ўз ичига олади. Моддий ҳаёт эса урф-одат, расм-русм, маросимлар, кийимлар, уй рўзғор буюмлари, чолғу асбоблари, пазандачилик, исмлар ва ҳ.к. Бадиий асарда акс этган ана шундай миллий хусусиятлар йиғиндиси адабиётшуносликда миллий колорит дейилади. Миллий колорит билан боғлиқ бўлган сўз атамалар реалиялар, бошқача қилиб айтганда миллий хос

сўзлар дейилади. Реалиялар асар тилининг ажралмас қисми бўлиб, улар ёрдамида муаллиф қаҳрамон образини яратади, халқнинг миллий хусусиятини тасвирлаб беради.

Қудрат Мусаев халқлар турмуш тушунчаларини англатадиган тушунчалар хос сўзлар деб атайди. У муайян бир халқ, миллат ва элатга хос тушунча, нарса ва ҳодисаларни акс эттирадиган сўзлар бадиий асарнинг миллий хусусиятини белгилайдиган асосий воситалардан бири[1] деб ҳисоблайди.

Реалияларга миллий таомлар, кийим-кечаклар, миллий чолғу асбоблари, рўзғор анжомлари, номлар, тахаллуслар, лақаблар, шаҳар, қишлоқ хусусиятлари, меъморчилик, географик номлар, даража, унвон, табақа ва ҳ.к. бўлинишларни ифодаловчи сўзлар, муассаса, ташкилот, диний маросимлар ва бошқа этнографик белгиларни билдирувчи сўз ва иборалар киради.

“Таом номларини талқин этиш ҳам таржимондан катта масъулият талаб қилади. Ҳар бир халқнинг бобомерос миллий таомлари бошқа халқларникидан нафақат тайёрланиш усули, балки мазаси ҳамда кўриниши билан ҳам фарқ қиладики, таржима жараёнида аслиятда тилга олинган таом номини таржима тили соҳиблари истеъмол қиладиган таом номлари билан алмаштириб қўйиш ҳам, уни бирор тасвирий воситасиз транслитерация қилиш ҳам китобхонга аслият соҳиби таоми ҳақида аниқ тасаввур беришига ожизлик қилади”.[2]

**Мақсад ва вазифалари.** Ушбу мақолани ёзишдан асосий мақсад Одил Ёқубовнинг “Улуғбек хазинаси” ва Пиримқул Қодировнинг “Юлдузли тунлар” романларининг ҳиндий тилидаги таржимасида миллий колоритнинг акс этиши ва миллий таом номларининг, маиший турмуш тушунчаларига оид сўзларнинг берилишини ўрганишдир. Бу мақсадни амалга ошириш қуйидаги вазифаларни ўз ичига олади

– Миллий хос сўзлар таржимасида услубий меъёр даражасини тадқиқ этиш.

– Миллий таом номларининг таржимада акс этиш йўл ва усулларини текшириш.

– Маиший турмуш тушунчаларига оид сўзларнинг таржимада акс этишини кўриш

**Усуллари.** Мавзуни ёритишда асосан тавсифлаш, қиёслаш, таснифлаш ва статистик методларидан фойдаланилди.

**Натижалар ва мулоҳаза.** Таржималарни қиёсий ўрганиш жараёнида шунга амин бўлдикки, асарларда акс этган тарихий воқеа ҳодисалар таржимонга ҳамиша ҳам тушунарли бўлган эмас. Шу каби ҳолларда мутаржим айрим миллий хос сўзларни изоҳсиз ташлаб кетган ёки умуман таржимасиз қолдирган. Бу сўзларни айримлари ҳиндий тилида мавжуд бўлиб, таржимон ушбу сўзларнинг муқобилини топиши, қолганларини транслитерация усули орқали таржима қилиши мумкин эди деб ҳисоблаймиз. Чунки бу сўзлар

[1]Musayev Q. Tarjima nazariyasi asoslari. – Toshkent: Fan, 2005. – B.89. [ Musaev K. Fundamentals of the theory of translation. - Tashkent: Subject, 2005]

[2]Musayev Q. Tarjima nazariyasi asoslari. – Toshkent: Fan, 2005. – B.101. [ Musaev K. Fundamentals of the theory of translation. - Tashkent: Subject, 2005]

тарихий-миллий сўзлар ҳисобланиб, айни тарихий асарлар таржимасида бундай сўзларнинг акс этиши асосий аҳамият касб этади.

Маълум халққа нарса-предмет, тушунча ва ҳодисаларни ифодалайдиган сўзлар муаллифга тасвирланаётган персонажларнинг моддий-маънавий ҳаётини ҳаққоний, миллий шаклда баён қилиш имкониятини беради. Бошқача қилиб айтганда, бу сўзлар бадиий асарнинг тарихий ва миллий хусусиятини белгилайдиган асосий воситалардан ҳисобланади. Бундай сўзларни таржимада айнан ўзидек талқин қилиш асл нусха миллий хусусиятини ўзга тилда қайта тиклашдек мураккаб муаммонинг энг масъулиятли ва мушкул масалаларидан ҳисобланади. Чунки бундай ҳолларда таржимон олдида ўз халқи учун нотаниш, бинобарин, номлари ҳам тилида мавжуд бўлмаган нарса, тушунча ва ҳодисаларни китобхонга тўла-тўкис етказиб бериш вазифаси туради.

Биз Одил Ёқубовнинг “Улуғбек хазинаси” ва Пиримқул Қодировнинг “Юлдузли тунлар” романларининг ҳиндий тилига қилинган таржималари мисолида ўзбек халқининг миллий ўзига хосликлари тўла акс этган сўз ва тушунчаларни таржимада берилишини кўриб ўтамиз. Аввало, таом номларининг таржимасига эътиборни қаратамиз.

Бақалоқ баковулнинг кетидан жазиллаб турган кабоб билан аллақандай хушбўй ҳид таратган таомлар тўла баркашларни кўтариб ёрдамчилари кириб келишади.[1]

*बावरची चांदी का थाल थामे था, जिसमें बारीक काम की छेटी-छोटी सुराहियां और बिलकुल प्याज़ के छिलकों-सी पतली प्यालियां रखी थी। इसके बाद वैसे ही चांदी के थाल लिये बावरची के सहायक आये। हर थाल में भाप छोड़ते गरम-गरम सींक-कबाब रखे थे, जिसकी सौंधी गंध से नाक गुदगुदी हो रही थी।*[2] [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प १८*]

Бу пайтда нонвойлар нон ёпишга, ҳолвафурушлар ҳолва, сомсапазлар сомса, кабобпазлар кабоб пиширишга киришар, ҳаво иссиқ нон ва сомса, пиёз ва кабобнинг тутун аралаш аччиқ ва хушбўй ҳидига тўларди [У.Х.:36].

*नानबाई आटा गूंधना शरू कर देते थे, हलवाई हलवा बनाने की तैयारी में लग जाते थे, सींक-कबाबवाले अंगीठियाँ सुलगाना शुरू कर देते थे, और कुछ ही देर में नीनों व सींक-कबाबों, समरक़न्द के स्वादिष्ट समोसा व तले हुए प्याज़, मसालों व मिठाइयों की सोंधी मनमोहक गंध की लपटें राहगीर पर टूट-सी पड़ती थीं, उसके मन में इन्द्रधनुषी सपने जगाने लगती थीं।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प ५०*]

Хонага мадраса талабасига ўхшаган ёш маҳрам кириб, ўртага дастурхон ёзди, кумуш баркашларда иссиқ нон, сомса, пиёз пўстидай нозик чинни ликопчаларда асал, бодом, майиз олиб келиб қўйди [У.Х.:38].

---

[1]Yoqubov O. Ulug‘bek xazinasi. – Toshkent: G‘.G‘ulom nomidagi adabiyot va san’at nashriyoti, 1994. –B.13 (Keyingii iqtiboslarda “Ulug‘bek xazinasi”romani quyidagi qisqartma bilan keltiriladi.[U,X.] [Yakubov O. Ulugbek's treasure. - Tashkent: Publishing house of literature and art "G.Gulom", 1994]

[2] Sudhir Kumar Mathur. Ulug‘bek ki Dharo’hr. Raduga Prakashn. Tashknd. 1983. –B.18 (Keyingii iqtiboslarda ushbu asar quyidagicha keltiriladi. *उलूग़ बेक की धरोहर,प १८*).

*नान गरम और ताज़ा थीं, समोसा मुंह में घुल रहे थे, चीनी मिट्टी के सुन्दर प्यालों में रखे शहद, बादाम और किशमिश को देखकर मिठाईयों के हर जानकार और शौक़ीन का दिल खुश हो जाता, पर बातचीत किसी भी तरह एक दुसरे की तबीयत पूछने से आगे नहीं बढ़ पा रही थी।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प ५२*]

Зираворлар солиниб, Али Қушчи суйган қора мурч сепилган иссиқ паловнинг хушбўй ҳиди тор ҳужрани тўлдириб юборди [У.Х.:188].

*कमरे में थोड़ी काली मिर्च व अन्य मसाले बुरके पुलाव की सौंधी गंध व्याप्त हो रही थी।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प २१६*]

Ҳиротнинг машҳур баковуллари барра қўзилардан кабоб қилишар, доривор ўтлар солинган хушбўй шўрвалар пиширишар эди [У.Х.:299].

*हिरात के मशहूर बावरची मेमने के गोश्त के सींक-कबाब और सुखद सुगंधित व स्वास्थ्यवर्द्धक मसाले पड़े सोंधा शोरबा बनाने में अपना हुनर दिखाते थे।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प ३३५*]

Юқорида келтирилган жумлалардаги “кабоб”, “сомса”, “шўрва”, “палов” каби таом номлари таржимада кабоб-*सींक-कबाब*(сикҳ-кабаб), шўрва-*शोरबा* (шўрба), сомса-*समोसा* (самўса), палов-*पुलाव* (пулав) тарзида ифодаланилган. Ушбу сўзлар ҳиндий тилига форс тилидан ўзлашган бўлиб, эгзотизмга айланиб кетган. Экзотизм-бу тилдаги шундай лексемалар-ки, улар бирон бир миллатга, мамлакатга ёки ҳудудгагина тегишли бўлиб уларнинг турмуш ёки ижтимоий ҳаётида ишлатиладиган сўзларга айтилади. “Миллий тушунчаларни ифода этадиган хос сўзларнинг айримлари аслиятга мансуб бўлган тилдан ташқари, яна қатор халқларда ҳам учраши, шунингдек, таржима қилинган тилнинг ҳам таркибий қисми ҳисобланиши мумкин. Бундай сўзлар ҳудуд, турмуш-шароит жиҳатларидан бир бирларига яқин, доимий муносабат ва мулоқотда бўлиб турадиган халқларда кўпроқ учрайди”[1].

Баковулнинг қўлидаги оғир баркашда қип-қизил пишган иккита патир, бир товоқ ош ва бир чойнак чой бор эди [У.Х.: 95]. Л..,

*ख़ानसामां चांदी की भारी तश्तरी में शोरबे का प्याला, केतली और दो गुलाबी नान लेकर आया था।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प १११*]

Хонанинг тўридаги хонтахтада кумуш баркашларга солинган кабоб ва патирлар, нозик мунаққаш пиёлаларга қуйилган бода қандай бўлса, шундай турарди [У.Х.: 21].

*इस समय कोने में छोटी-सी मेज़ पर तश्तरियां, थाल और नाना प्रकार के व्यंजन: सींक-कबाब, मसाले नान , शराब-सब ज्यों का त्यों रखे हुए थे।* [*उलूग़ बेक की धरोहर ,प २८*]

Қуйидаги икки жумлада “патир” сўзи икки хил тарзда таржима қилинган. Мутаржим биринчи жумлада патир сўзини*गुलाबीनान*, яъни “кичкина”, “пушти” “енгил нон”, иккинчи жумлада эса *मसालेनान*, яъни “зираворли нон” тарзида таржима қилган. Фикримизча, *गुलाबी नान*ва *मसाले नान* ҳам “патир” сўзини ифодалаёлмайди. Чунки “Патир кўпинча ёғ аралаштирилган оширилмаган хамирдан чекиклаб тайёрланадиган юпқароқ нон”[2]. “Патир” ҳам миллий егулик тури

[1]Musayev Q. Tarjima nazariyasi asoslari. – Toshkent: Fan, 2005. – B.91. [ Musaev K. Fundamentals of the theory of translation. - Tashkent: Subject, 2005]

[2]O‘zbek tilining izohli lug‘ati. 5 jildlik 3-jild.– Toshkent: O‘zb.Mil.Ens, 2006. –B.253. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 3. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

ҳисобланиб асосан Ўрта Осиё аҳолиси вакиллари орасида истеъмол қилинади ва бу нон тури бошқа халқларда учрамайди.Шунинг учун “патир” сўзини транслитерация қилиб, матн остида *उज़बेकों का देशी नान* тарзида изоҳ бериш мақсадга мувофиқ бўлар эди.

Биринчи жумладаги “ош” сўзи таржимада *शोरबा*, яъни “шўрва” тарзида берилган. Ош сўзига ўзбек тилининг изоҳли луғатида “ёвғон, шўрва, хўрда, иссиқ овқат, таом”[1] деб изоҳ берилган. Шунинг учун *शोरबा* “ош” сўзини изоҳлай олган, деб ҳисоблаймиз.

Аравакаш йигит икки коса тўла қатиқли ош ичгандан кейин отларига қараш учун ҳовлига чиқиб кетди. [2]

*नौजवान गाड़ीवान दही पड़े मस्तावा पर टूट पड़ा और उसकी पूरी दो रक़ाबियां चट कर गया। उसके बाद वह अहाते घेड़े को संभालने चला गया।*[3] [*बाबूर*,प. १५]

Бу жумладаги “қатиқли ош” сўзи *दही पड़े मस्तावा* -қатиқ солинган мастава тарзида ифодаланилган. Қизиғи шундаки, аслиятда “мастава” сўзи қўлланилмаган. Ҳиндий тилида ҳам *मस्तावा*(мастава)сўзи мавжуд эмас. Юқоридаги жумлаларда “ош” сўзининг *शोरबा* тарзида таржима қилинганига гувоҳ бўлдик. Шунинг учун бу ерда ҳам “қатиқли ош” сўзини *दही पड़े शोरबा* тарзида ифодалаш мумкин эди. Чунки ушбу жумлада *मस्तावा* сўзи ҳинд китобхони учун тушунарсиз бўлиб қолган. *मस्तावा* (мастава) сўзини ҳинд китобхони учун *चावल का शोरबा*(гуручли шўрва) тарзида ифодалаш мумкин. Аммо аслиятда “мастава” сўзининг ўзи мавжуд эмас. Мутаржим ушбу сўзни нима асосда танлагани бизга номаълум.

Таҳлил жараёнида егулик номлари қуюқ овқат: кабоб, ош, суюқ овқат: шўрва, қатиқли ош, қатиқли гўжа, ва нон турлари патир, тўқач каби турларга бўлиб ўрганилди.

Бадиий асарнинг миллийлигини белгилайдиган асосий воситалардан яна бири маиший-турмуш тушунчаларини англатадиган сўзлардир. Шулардан кўрпача, хонтахта, дастурхон, обрез, қумғон, сандал каби сўзларнинг таржимада ифодаланиши кўриб ўтамиз.

Кошонанинг иккинчи ошёнидаги олди айвон ҳайҳотдай хонага шамлар ёқилиб кўрпачалар ёзилган, ўртадаги хонтахта мева-чевага тўла эди [У.Х.:127].

*उसने दूसरी मंज़िल पर स्थित बरामदेदार कमरा तैय़ार किया, उसमें मोमबत्तियां ज़लाई, बिस्तर बिछाया और चौकी पर गोश्त के व्यंजन व फलादि सजा दिये। दी* [*उलूग़ बेक की धरोहर* ,प १५१]

Мулла Фазлиддин савдар билан пастга тушиб, ҳужрага ярашадиган гилам ва зарбоф кўрпачаларни ўзи танлади [Й.Т.:73].

*पहले से भेजे गये शाही कारिन्दों के साथ वास्तुकार ने नीचे आकर स्वंय उपयुक्त क़ालीन व तोशक वगैरह चुने।*[*बाबूर*, प ८३]

---

[1]O‘zbek tilining izohli lug‘ati. 5 jildlik 4-jild.– Toshkent: O‘zb.Mil.Ens, 2006. –B.17. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 4. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

[2]Qodirov P. Yulduzli tunlar. – Toshkent: Sharq, 2009. – B.11.(Keyingii iqtiboslarda “Yulduzli tunlar”-romani quyidagi qisqartma bilan keltiriladi.[Y,T.] [Kadyrov P. Starry Nights. - Tashkent: East, 2009.]

[3] Sudhir Kumar Mathur. Babur. Raduga Prakashn. Maskov. 1988. –B.17 (Keyingi iqtiboslarda ushbu asar quyidagicha keltiriladi. बाबूर,प. १५).

Хонада гиламу бир-иккита кўрпача. Ўртадаги хонтахтада совиб қолган кабоб ва мева-чева. Бежирим чинни кўзачада-бода [У.Х.:94].

*दीवारों से निकलनेवाली ठण्ड को क़ालीन कुछ कम कर देते थे। कैंदी को, हालाँकि उन्हें इस नाम से नहीं बुलाया जाता था, एक जोड़ी कम्बल की दे गयी थी। खानों की कोई कमी न थी: उधर चौकी पर ठण्डे पड़े सींक-कबाब, रोटी, फल और चीनी-मिट्टी के बारीक प्याले में शराब रखे थे।* [उलूग़ बेक की धरोहर ,प १०८]

Юқорида келтирилган учта жумлада “кўрпача” сўзи уч хил тарзда ифодаланилган. Биринчи жумлада *बिस्तर*-ўрин, иккинчи жумлада *तोशक*-матрас, учинчи жумлада *कम्बल*-кўрпа. Фикримизча таржимада учала сўз ҳам “кўрпача” сўзини ифодалай олмаган. “Кўрпача ўтириш учун остга тўшаладиган, узун ғилоф ичига пахта солиб қавиладиган қалин ва юмшоқ тўшак”[1]. Агар жумлада кўрпачанинг ётиш учун хизмат қилиши назарда тутилганда эди *तोशक* (тўшак) “кўрпача” сўзига муқобил бўлиши мумкин эди. Ҳидий тилида*बिछौना*сўзи ҳам мавжуд.*बिछौना* –“остга ўтириш учун тўшаладиган юпқа тўшак”[2] маъносини ифодалайди ва кўрпача сўзига муқобил вариант бўла олади.

Мирзо Улуғбек ёқут кўзли олтин узук тақилган ўрта бармоғи билан нақшинкор хонтахтани чертганча яна сукутга толди [У.Х.:12].

*उलूग़ बेक बिना आराम-कुरसी की पीठ का सहारा लिय किंचित झुक्कर बैठे हुए थे। वह ख़ानतख़्ते पर सोने की अंगूठी में जड़े हीरे से खटखटा रहे थे।* [उलूग़ बेक की धरोहर ,प १६]

Хонанинг тўридаги хонтахтада кумуш баркашларга солинган кабоб ва патирлар, нозик мунаққаш пиёлаларга қуйилган бода қандай бўлса, шундай турарди [У.Х.: 21].

*इस समय कोने में छोटी-सी मेज़ पर तश्तरियां, थाल और नाना प्रकार के व्यंजन: सींक-कबाब, मसाल्, नान , शराब-सब ज्यों का त्यों रखे हुए थे।* [उलूग़ बेक की धरोहर ,प २८]

“Хонтахта” сўзи “Улуғбек хазинаси” романининг ўзида бир неча шаклда таржима қилинган. Масалан, “хонтахта” сўзи таржиманинг баъзи ўринларида *मेज़*(мез), *चौकी*(чўки) тарзида ифодаланган бўлса, баъзи жумлаларда *ख़ानतख़्ते* тарзида транслитерация қилинган. Аммо матн остида “хонтахта” сўзига изоҳ берилмаган. *मेज़* ва *चौकी* сўзлари ҳиндий тилида “стол” маъносини англатади. Бироқ бу сўзлар “хонтахта” сўзининг маъносини тўлиқ изоҳлай олмайди. Чунки “стол” деганда турли шаклдаги узун оёқли, калта оёқли мебел турини тушуниш мумкин. Бундан ташқари, стол деганда кўз ўнгимизда уйда, идорада, турли хил ташкилотларда [ёзиш], овқатланиш ва бошқа мақсадларда қўлланиладиган жиҳоз тури назарда тутилади. “Хонтахта эса ўтириб

---

[1]O‘zbek tilining izohli lug‘ati. 5 jildlik 2-jild.– Toshkent: O‘zb.Mil.Ens, 2006. –B.29. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 2. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

[2]Hindi-russkiy slovar. V dvux tomax, 2-tomB двух. / A.S Barxudarov, V.M Beskrovniy i dr. Pod red. V.M Beskrovniy. – M.: Sovetskaya ensiklopediya, 1972. – S.250. [ Hindi-Russian dictionary. volume 1. / A.S Barxudarov, V.Beskrovniy et al. Pod red. V.M Beskrovniy. - M .: Soviet encyclopedia, 1972.]

овқатланиш учун хизмат қиладиган, оёқлари калта йўғон столдир"[1]. मेज़ ва चौकी сўзлари бажариш вазифасига кўра "хонтахта" сўзига эквивалент бўлиши мумкин. Аммо миллийлик хусусиятига кўра эквивалент бўла олмайди. Шунинг учун баъзи ўринларда "хонтахта" сўзини таржима қилишда транслитерация усулидан фойдаланиб тўғри қилган, лекин матн остида изоҳ бериб ўтилса мақсадга мувофиқ бўлар эди.

Ойиша бегим азбаройи тортинганидан дастурхоннинг Бобурдан энг узоқ четида ўтирди[Й.Т.:184].

*आयशा बेगम लजाती हुई बाबर से दूर दस्तरख़ान के बिलकुल किनारे पर बैठ गयी।* [बाबूर[,प १८२]

Мирам Чалабийга айтиб, танчанинг қўрини янгилатиб, кампирга жой солиб берди. Сўнг, учовлон танча атрофида ўтириб, дастурхонни очишди. [У.Х.:188]

*उनहोंने मिरम चलाबी को चूल्हा जलाने के लिये कहा था, और मां को आराम से बैठने देने के लिये स्वयं गद्दा बिछाया था। फिर वे दोनों सन्दाल के इर्द-गिर्द बैठ गये और दस्तरख़ान लगा लिया।* [उलूग़ बेक की धरोहर ,प २१६]

Бу икки жумлада берилган "дастурхон" сўзи दस्तरख़ान (дастурхон) тарзида ифодаланилган. Бу сўз ҳинд ва ўзбек тилларига форс тилидан ўзлашган бўлиб, "дастурхон" деган маънони англатади (овқат қўйиладиган мато, унга қўйилган таом). दस्तरख़ान дастурхон сўзига эквивалентдир. "Муайян халқ турмуш тушунчаларини англатадиган кўпчилик хос сўзларнинг маънолари ва ўтайдиган вазифалари мамлакатларнинг ўзаро маданий, маърифий, иқтисодий, сиёсий алоқалари натижасида қатор халқлар вакилларига, шу жумладан таржима тили соҳибларига ҳам таниш бўлиб қолади-ки, таржимон бундай сўзларга ўз тилларида муқобил лисоний воситалар қидириб юрмасдан, уларни транслитерация йўли билан талқин этаверадилар"[2].

Энди "танча" сўзига эътиборингизни қаратмоқчимиз. Танча таржимада सन्दाल тарзида транслитерация қилиниб, матн остида қуйидагича изоҳ берилган:

*सन्दाल-एक प्रकार की अंगीठी, जिसमें गरम राख डालकर ऊपर से बड़ा कम्बल ढंक दिया जाता है। सर्दियों में लोग इसके चारों ओर कम्बल में अपने पैर रखकर बैठे रहते है और इस प्रकार उन्हें गर्म रखते है।*

Сўзма сўз таржима. Сандал шундай иситиш қурилмасики, унга иссиқ чўғ солиб, юқори қисмига катта кўрпа ўраб қўйилади. Қишда одамлар унинг тўрт томонидан кўрпага оёқларини солиб ўтиришади ва шу тариқа исинишади.

Энди "Юлдузли тунлар" романи таржимасида "сандал" сўзининг ифодаланилишига эътибор қаратамиз.

Улар бахмал кўрпа ёпилган иссиқ сандалнинг икки четида ўтириб кечки таомни бирга емоқда эдилар [Й.Т.:127].

---

[1]O'zbek tilining izohli lug'ati. 5 jildlik 4-jild.– Toshkent: O'zb.Mil.Ens, 2006. –B.438. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 4. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

[2]Isoqova Sh. Badiiy tarjima milliylik va tarixiylikning aks ettirilishi. (Oybekning "Navoiy romanining fransuzcha tarjimas imisolida): Filol. fan. nomz. … diss. – T., 2004.– B.88. [Isokova Sh. Literary translation is a reflection of nationality and historicity. (On the example of the French translation of Oybek's novel "Navoi"): Diss. - T., 2004]

*वे मखमली रज़ाई से ढके संदल पर बैठे शाम का खाना खा रहे थे।* [*बाबूर*[,*प १४६*]

Ушбу жумладаги сандал сўзи *संदल*шаклида транслитерация қилиниб, матн остида қуйидагича изоҳ келтирилган.

*संदल एक प्रकार की चौकी जिसे गरम अंगीठी या फर्श में बने जलते कोयलेवाले दड्ढे पर रखकर मोटे रजाई से ढक दिया जाता है। सर्दी में उसके चारों ओर रजाई से पैर ढककर लोग बैठते या सोते है।*

Сўзма сўз таржима: Сандал шундай иситиш қурилмасики, унга иссиқ чўғ солиб, юқори қисмига катта кўрпа ўраб қўйилади. Қишда одамлар унинг тўрт томонидан кўрпага оёқларини солиб ўтиришади ва шу тариқа исинишади.

Маълумки *танча* яъни, *сандал хонанинг чеккароқ ерига қурилган чуқурча, унга қўйиладиган пастак курси ва устига ёпиладиган кўрпа, маҳаллий иситиш қурилмасидир. (қиш совуғида сандал оёқ-қўл иситиш учун хизмат қилади, айни пайтда ундан емак столи сифатида фойдаланилади*). Иккала романдаги сандал ўзига берилган изоҳлар бир бирига яқин бўлиб, ўринли қўлланилган ва “сандал”сўзини изоҳлай олган.

Шаҳзода махфий хонага ўтди ва мармар *обрез* ёнига чўнқайиб таҳорат олди, кейин худди жанг-жадал пайтидагидай зарбоф тўнини қибла томонидаги бурчакка ёзиб, саждага бош қўйди [У.Х.:160].

*उस कमरे में जाकर शाहज़ादे ने संगमरमर की फ़र्शवाले आबरेज़ के पास उकड़ं बैठकर वज़ू किया। फिर अपना चोग़ा उतारा, और जैसा कि युद्ध के आरम्भ होने से पूर्व किया करता था, उसे कोने में बिछाकर मक्का की ओर मुंह करके उस ज़री के जानमाज पर घुटनों के बल बैठ गया।*[*उलूग़ बेक की धरोहर ,प १७४*]

“Обрез-уйнинг пойгаги ёки даҳлизга ювиниш, юз-қўл ювиш учун махсус ясалган усти берк ўра, хандақ”[1]. Мутаржим таржимада “обрез” сўзини транслитерация қилиб, матн остида қуйидагича изоҳ берган. *आबरेज़-वज़ू व ग़ुस्ल के लिये गड्ढानुमा खास जगह* .Сўзма сўз таржима. Обрез ювиниш ва ғусл қилиш учун ажратилган махсус жой. Изоҳ ўринли ва тўғри келтирилган. “Юлдузли тунлар” таржимасида *обрез сўзининг- नाबदान* тарзида ўгирилганига ҳам гувоҳ бўлдик.

Устозлари Темур бобога аталган совға-саломларни қўлтиқлашиб, оға-ини Қалқонбек ва Босқонбек кириб келишар, шундай пайтларда ўчокда қора кумғон биқирлаб, суҳбат қизир, доруссалтанатдаги барча янгиликлар ўртага ташланар эди [У.Х.: 170].

*क़लक़ान बेक बसक़ान बेक दोनों भाई रूखा-सूखा लेकर मिलने आते, और तब ऐसा लगता मानो आग पर रखे काले क़ुमग़ान में पानी बहुत ज़ोर से खौल रहा है और उनके साथ ही बातचीत में भी जान आ जाती* 1[*उलूग़ बेक की धरोहर ,प १९२*]

Кумғон-*чой қайнатиш учун кўпинча мисдан ясалган кўзача шаклидаги идиш, катта чой идишдир*[2]. Таржимада *кумғон* сўзи транслитерация қилиниб, матн остида қуйидагича изоҳ берилган:

*क़ुमग़ान-चाय का पानी रखने और अलाव में उबालने का काम आनेवाला पात्र।*

[1]O‘zbek tilining izohli lug‘ati. 5 jildlik 3-jild.– Toshkent: O‘zb.Mil.Ens, 2006. –B.79. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 3. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

[2]O‘zbek tilining izohli lug‘ati. 5 jildlik 4-jild.– Toshkent: O‘zb.Mil.Ens, 2006. –B.438. [Annotated dictionary of the Uzbek language. 5 volumes. volume 4. – Tashkent: Uzbek Mil.En., 2006]

Сўзма сўз таржима. Чой сув солиниб, оловда қайнатиладиган идиш. Матн остида *қумғон* сўзига берилган изоҳ тўғри ва аниқ.

“Транслитерация қўлланилиши таржима тилида реалияларга тўғри эквивалентларнинг йўқлиги билан шарҳланади. Бу ҳол, биринчидан, икки халқнинг тараққиёт йўллари ва ҳаётининг ижтимоий-иқтисодий шарт-шароитлари турлича бўлганлиги, иккинчидан, реалияларнинг кўп ишлатилиши таржима тили уларни ҳазм қила олмаслиги ва ўқувчи учун реалиялар ажиб тушунмовчиликлар келтириши билан тушунилади”[1].

**Хулоса.** Юқорида биз “Юлдузли тунлар” ва “Улуғбек хазинаси” романлари мисолида миллий хос сўзларнинг ҳиндий тилида ифодаланишини таҳлил қилиб ўтдик ва қуйидаги хулосага келдик.

1.Миллий сўзларни таржима қилишда таржимон асосан транслитерация усулидан фойдаланган. Транслитерация халқлар турмуш тарзида мавжуд тушунчаларини акс эттирадиган хос сўзларни таржимада ифодалашнинг энг қулай усулидир.

2.Баъзи ўринларда айрим миллий хос сўзлар транслитерация қилиниб, матн остида изоҳ бериб ўтилмаган. Натижада, ўзбек халқига оид бир қанча хос сўзлар ҳинд китобхони учун тушунарсиз бўлиб қолган.

3.Мутаржим баъзи реалияларга оид сўз ва тушунчаларни таржима тилидаги муқобилини топиб таржима қилишга ҳаракат қилган. Баъзи миллий сўзларни бажарган вазифаси жиҳатидан ўша реалияга яқин сўз ёрдамида таржима қилган.

4.Таржима қилишда таржимон асосан араб ва форс тилларидан ҳиндий тилига ўзлашган сўзлардан фойдаланганлиги маълум бўлди.

5.Таом номларига оид 8 та, маиший турмуш тушунчаларига оид 6 та сўз қиёсий таҳлил қилинди.

6.Таржимон кўп ўринларда айрим сўзларни таржима қилишда инглиз тилидан ўзлашган сўзлардан фойдаланган. Асарда XV-XVI асрларда бўлиб ўтган воқеа-ҳодисалар тасвирланган. Ҳиндий тилига эса ушбу сўзлар тахминан XIX асрда инглизлар забт этгандан сўнг ўзлашган. Шу сабабдан тарихий асарлар таржимасида ўша даврга хос бўлмаган сўзларни қўллаш ноўриндир.

7.Таржималарни қиёсий ўрганиш жараёнида шунга амин бўлдикки, асарларда акс этган тарихий воқеа – ҳодисалар таржимонга ҳамиша ҳам тушунарли бўлган эмас. Шу каби ҳолларда мутаржим айрим сўзларни изоҳсиз ташлаб кетган ёки умуман таржима қилмаган.

[1]Hamroyev H. Milliy xos so‘zlar-realiyalar va badiiy tarjima. // Tarjima madaniyati. – T., 1982. – B.158. [Khamroev H. Folk words-realities and literary translation. // Translation culture. - T., 1982.]